Rozdział XI.

## O prawie wyborczym.

**Art. 70.** Prawo wybierać i być wybranemi do rad przysługuje, niezależnie od wyznania i narodowości, następującym obojga płci obywatelom Socjalistycznej Radzieckiej Republiki Białorusi, którzy do dnia wyborów ukończyli lat 18:

a) wszystkim, zdobywającym środki do życia produkcyjną i społecznie pożyteczną pracą, jak również osobom, zajmującym się gospodarstwem domowym, zapewniającym poprzednim możność produkcyjnej pracy;

b) osobom, znajdującym się w Robotniczo-Włościańskiej Armji Czerwonej i Czerwonej Flocie.

Wyborcy, którzy stracili zdolność do pracy, zachowują prawo wyborcze.

**Art. 71.** Nie wybierają i nie mogą być wybranemi, chociażby należeli do jednej z wymienionych kategorji:

a) osoby, posiłkujące się pracą najemną w celu osiągnięcia z niej zysku;

b) osoby, utrzymujące się z dochodów nie zdobytych pracą, jak: z procentów od kapitału, dochodów z przedsiębiorstw, wpływów z majątku i t. p.;

c) kupcy prywatni i pośrednicy handlowi;

d) mnisi i osoby, obsługujące kulty religijne wszystkich wyznań i sekt;

e) urzędnicy i agienci byłej policji, specjalnego korpusu żandarmów i wydziałów ochrany, członkowie poprzednio w Rosji panującego domu, a zarówno wszystkie osoby, które kierowały działalnością policji, żandarmerji, oraz organów karnych;

f) osoby, uznane w ustalonym trybie za chore umysłowo, lub obłąkane;

g) osoby, zasądzone za przestępstwa hańbiące i dokonane w chęci zysku, na termin określony przez prawo lub wyrok sądowy.

Rozdział XII.

## O przeprowadzeniu wyborów.

**Art. 72.** Wybory przeprowadzane są w dni wyznaczone przez rady miejscowe lub przez ich komitety wykonawcze.

**Art. 73.** Sposób przeprowadzania wyborów określa Centralny Komitet Wykonawczy Socjalistycznej Radzieckiej Republiki Białorusi, lub jego Prezydjum.

Rozdział XIII.

## O herbie, sztandarze i stolicy Socjalistycznej Radzieckiej Republiki Białorusi.

**Art. 74.** Państwowy herb Socjalistycznej Radzieckiej Republiki Białorusi składa się z wizerunku, na czerwonym tle w promieniach wschodzącego słońca, sierpa i młota, ze złożonemi na krzyż rękojeściami, skierowanemi na dół i okosionych wiankiem, składającym się—z lewej strony z kłosów żytnich, przeplecionych koniczyną, a z prawej—z gałązki dębowej; w dole, między obiema połowami wianka, znajduje się część kuli ziemskiej.

Obie połowy wianka przeplecione są czerwoną wstążką, na której są umieszczone napisy w białoruskim, żydowskim, rosyjskim i polskim języku: „Proletarjusze wszystkich krajów, łączcie się“ i poniżej—inicjały BSSR.

U góry herbu mieści się pięcioramienna gwiazda.

**Art. 75.** Państwowy Sztandar Socjalistycznej Radzieckiej Republiki Białorusi składa się z czerwonego lub purpurowego płótna, w którego górnym lewym rogu koło drzewca znajdują się złote litery BSSR.

**Art. 76.** Stolicą Socjalistycznej Radzieckiej Republiki Białorusi jest miasto Mińsk.

Przewodniczący VIII Wszechbiałoruskiego
Zjazdu Rad **A. Czerwiakow.**

Sekretarz VIII Wszechbiałoruskiego
Zjazdu Rad **D. Czernuszewicz.**

11 kwietnia 1927 r.
m. Mińsk

אַף וועלכן עס געפֿינען זיך אויפֿשריפֿטן אַף דער ווייסרוסישער, יידישער, רוסישער און פוילישער שפּראַכן: „פּראָלעטאַריער פֿון אלע לענדער, פֿאַרייניקט זיך" און נידעריקער די איניציאלן „וו.ס.ס.ר." אינדערהויך, אפֿן הערב, געפֿינט זיך א פֿינפֿעקיקער שטערן.

אַ ר ט. 75. די מעלוכישע פֿאָן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאליסטישער סאָוועטנרע-פּובליק באשטייט פֿון אַ רויטן אָדער פּורפּור-געוועב. אין דעם אויבערשטן לינקן ווינקל באם שטאנג געפֿינען זיך די גאָלדענע אויסיעס „וו.ס.ס.ר."

אַ ר ט. 76. די הויפּטשטאָט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּוב-ליק איז די שטאָט מינסק.

פֿאָרזיצער פֿון VIII אַלווייסרוסלענדישן סאָוועטן-צוזאַמענפֿאָר

א. טשערוויאַקאָוו.

סעקרעטאר פֿון VIII אַלווייסרוסלענדישן סאָוועטן-צוזאַמענפֿאָר

ד. טשערנושעוויטש.

11 אפּרעל 1927 י.

מינסק.

א) אלע, וואָס באַקומען זייערע לעבנמיטלען פון פּראָדוקטיווער און געזעלשאַפטלעך-נוצלעכער אַרבעט, ווי אויך פּערזאָנען, וואָס פאַרנעמען זיך מיט שטוב-ווירטשאַפט און פאַר-זיכערן פאַר די ערשטע אַ מעגלעכקייט פון פּראָדוקטיווער אַרבעט;

ב) פּערזאָנען, וואָס געפינען זיך אין דער אַרבעטער-פּויערישער רויטער אַרמיי און אין דעם אַרבעטער-פּויערישן רויטן פלאָט;

ג) די ווײלער, וועלכע האָבן פאַרלאָרן זייער אַרבעטספעיקייט, פאַרהיטן זייער וואַל-רעכט.

אַ ר ט. 71. עס ווײלן ניט און קענען ניט אויסגעווײלט ווערן, כאָטש זיי גייען אַריין אין איינע פון די אויסגערעכנטע קאַטעגאָריעס:

א) פּערזאָנען, וואָס באַנוצן זיך מיט לוינאַרבעט מיטן צוועק צו באַקומען רעווח;

ב) פּערזאָנען, וואָס לעבן פון אומאַרבעט-האַכנאָסעס, ווי: פּראָצענטן פון קאַפּיטאַל, האַכנאָסעס פון אונטערנעמונגען, אייגנטום א. א. וו.;

ג) פּריוואַטע הענדלער, האַנדל- און קאָמערציעלע פאַרמיטלער;

ד) מאָנאַכן און גייסטלעכע אָנגעשטעלטע פון רעליגיעזע קולטן פון אַלערליי עמונעס און גלויבונגען;

ה) אָנגעשטעלטע און אַגענטן פון דער געוועזענער פּאָליציי, פון באַזונדערן זשאַנ-דאַרמען-קאָרפּוס און אָכראַנע-אָפּטיילונגען, מיטגלידער פון דער געוועזענער צאַרישער די-נאַסטיע און אויך פּערזאָנען, וועלכע האָבן אָנגעפירט מיט דער טעטיקייט פון דער פּאָליציי, זשאַנדאַרמעריע און שטראָף-אָרגאַנען;

ו) פּערזאָנען, וועלכע זיינען אָנערקענט געוואָרן אין דער געהעריקער אָרדענונג פאַר גייסטיק-קראַנקע אָדער מעשוגאָים;

ז) פּערזאָנען, וועלכע זיינען פאַרמישפּעט געוואָרן פאַר אייגננוציקע און צו שאַנד-ברענגענדיקע פאַרברעכנס אויף א טערמין, וואָס איז איינגעשטעלט דורכן געזעץ אָדער דורך אַ געריכטס-אורטייל.

## קאַפּיטל XII.

## וועגן דורכפירן די וואַלן.

אַ ר ט. 72. די וואַלן ווערן דורכגעפירט אין טעג, וואָס ווערן איינגעשטעלט דורך די אָרטיקע סאָוועטן אָדער דורך זייערע אויספיראָרגאַנען.

אַ ר ט. 73. די אָרדענונג פון דורכפירן די וואַלן ווערט באַשטימט דורכן צענטראַלן אויספירקאָמיטעט פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק אָדער דורך זיין פּרעזידיום.

## קאַפּיטל XIII.

## וועגן הערב, פאָן און הויפּטשטאָט פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 74. דער מעלוכישער הערב פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָ-וועטנרעפּובליק באַשטייט פון אַ געמעל פון אַ סערפּ און אַ האַמער אויף אַ רויטן פאָן אין שטראַלן פון דער אויפגייענדיקער זון. דער סערפּ און האַמער ליגן געקרייצט איינער אויפן צווייטן מיט די הענטלעך אַראָפּ און זיינען אַרומגערינגלט מיט אַ קראַנץ, וואָס באַ-שטייט פון לינקס — פון פאַרשיידענע זאַנגען איבערגעפלאָכטן מיט קלעווער און פון רעכטס — פון א דעמבן-צווייגל; אונטן, צווישן ביידע העלפט פונם קראַנץ, געפינט זיך אַ טייל פונם ערדקיילעך. ביידע העלפט פונם קראַנץ זיינען איבערגעפלאָכטן מיט אַ רויטן באַנד-

אַרט. 63 קעדיי דירעקט אָנצופירן אַף דער טעריטאָריע פון קרייז מיט פאַרשיידענע אָפּצווייגונגען פון פאַרוואַלטונג, וואָס גייען אריין אין דער קאָמפּעטענץ פון דער קרייזישער מאַכט, בילדן די אויספירקאָמיטעטן אָפּטיילן אָדער אַנטשפּרעכנדיקע אָרגאַנען, די אָרגאַניזאציע און קאָמפּעטענץ פון וועלכע עס ווערט באַשטימט דורכן צענטראַלן אויספירקאָמיטעט און סאָוועט פון די פאָלק-קאָמיסארן פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַרט. 64. די אָפּטיילן און זייערע אַנטשפּרעכנדיקע אָרגאַנען פון דעם קרייזישן אויספירקאָמיטעט זיינען דירעקט אונטערגעוואָרפן די קרייזישע אויספירקאָמיטעטן און זייערע פּרעזידיומס. פאַר זיי זיינען אָבליגאַטאָריש אַלע פאַרשרייבונגען און פאַראָרדענונגען, ווי פון דעם אַנטשפּרעכנדיקן קרייזישן אויספירקאָמיטעט און זיין פּרעזידיום, אַזוי אויך פון די געהעריקע פאָלק-קאָמיסאַריאַטן פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

## קאַפּיטל X.

## וועגן די סאָוועטן פון ארבעטער-פויערים-און רויטאַרמעישע דעפּוטאַטן.

אַרט. 65. די סאָוועטן פון אַרבעטער-פויערים-און רויטאַרמעישע דעפּוטאַטן בילדן זיך:

א) אין די שטעט—לויט די נאָרמעס, וואָס ווערן איינגעשטעלט דורכן צענטראַלן אויספירקאָמיטעט פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק מיט אזא אויסרעכנונג, אַז די צאָל דעפּוטאַטן אין שטאָטישן סאָוועט זאָל זיין ניט ווייניקער פון 50 און ניט מער פון 500;

ב) אין די דערפער און שטעטלעך—לויט דער אויסרעכנונג איין דעפּוטאַט אַף 200 מאַן פון דער באַפעלקערונג.

באמערקונג: די פאַרשטייערשאַפט-נאָרמעס, וואָס זיינען פעסטגעשטעלט אין דעמדאָזיקן אַרטיקל, קענען געענדערט ווערן דורך באַשטימונגען פון צענטראַלן אויספירקאָמיטעט פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַרט. 66. פאַר דער לויפנדיקער אַרבעט קלייבן אויס די סאָוועטן פון די אַרבעטער-פויערים-און רויטארמעישע דעפּוטאַטן פון צווישן זיך אויספיראָרגאַנען—אויספירקאָמיטעטן און זייערע פּרעזידיומס אַפן גרונט פון די פּרינציפּן, וואָס זיינען איינגעשטעלט דורכן צענטראַלן אויספירקאָמיטעט און ראַט פון די פאָלק-קאָמיסארן פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַרט. 67. די סאָוועטן פון די דעפּוטאַטן ווערן צונויפגערופן דורכן אויספירקאָמיטעט, דורך זיין פּרעזידיום אָדער דורכן פאָרזיצער פון סאָוועט, ווי לויט דער אייגענער איניציאַטיוו, אַזוי אויך לויט דער פאָדערונג פון ניט ווייניקער ווי אַ דריטל מיטגלידער פון סאָוועט.

אַרט. 68. די מיטגלידער פון סאָוועט זיינען מעכויעוו רעגולער אָפּצוגעבן אַ באַריכט זייערע וויילער.

אַרט. 69. די וויילער, וואָס האָבן געשיקט אין סאָוועט אַ דעפּוטאַט, האָבן דאָס רעכט אין יעדער צייט אָפּצורופן אים און מאַכן נייע וואַלן.

## קאַפּיטל XI.

## וועגן וואַלרעכט.

אַרט. 70. דאָס רעכט פון וויילן און זיין אויסגעוויילט אין סאָוועט האָבן אומאָפּהענגיק פון גלויבן און נאַציאָנאַליטעט פאָלגנדיקע בירגער פוןביידע געשלעכטער פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, וועלכע זיינען צום טאָג פון די וואַלן אַלט געוואָרן 18 יאָר:

קאַפּיטל VIII.

## וועגן די צוזאַמענפאָרן פון די סאָוועטן.

אַ ר ט. 57. די צוזאַמענפאָרן פ;ן די סאָוועטן ווערן צונויפגעשטעלט:

א) קרייזישע—פון פאָרשטייער פון די שטאָטישע ראַטן, ראַיאָנישע צוזאַמענפאָרן פון די ראַטן לויט פאָלגנדיקער אויסרעכענונג: פון שטאָטישע סאָוועטן—איין דעפוטאַט אַף 500 ווילער און פון די ראַיאָנישע צוזאַמענפאָרן פון די סאָוועטן—איין דעפוטאַט אַף 2500 איינוואָינער;

ב) די ראַיאָנישע צוזאַמענפאָרן פון די סאָוועטן ווערן צונויפגעשטעלט פון פאָרשטייער פון אַלע סאָוועטן פון ראַיאָן לויט דער פאָלגנדיקער נאָרמע: פון דאָרפישע און שטעטלדיקע ראַטן צו איין דעפוטאַט אַף 500 איינוואָינער, פון שטאָטישע סאָוועטן פון ניטקרייזישע שטעט צו איין דעפוטאַט אַף 100 ווילער.

באַמערקונג: דעם צענטראַלן אויספירקאָמיטעט פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק ווערט געגעבן דאָס רעכט צו ענדערן די איינגעשטעלטע דורך דעמדאָזיקן אַרטיקל נאָרמעס פון פאָרשטייערשאַפט, אָפּהענגיק פון די אָרטיקע באַדינגונגען.

אַ ר ט. 58. צוזאַמענפאָרן פון די סאָוועטן קענען זיין אָרדנטלעכע און אויסעראָרדנטלעכע. אָרדנטלעכע צוזאַמענפאָרן פון די סאָוועטן ווערן צונויפגערופן איין מאָל אין יאָר. אויסעראָרדנטלעכע צוזאַמענפאָרן פון די סאָוועטן ווערן צונויפגערופן:

א) לויט דעם פאָרשלאַג פון די העכערע צוזאַמענפאָרן פון די סאָוועטן אָדער פון זייערע אויספירקאָמיטעטן;

ב) דורך די אַנטשפּרעכנדיקע אויספיראָרגאַנען פון דער סאָוועטנמאַכט (אויספירקאָמיטעטן), ווי לויט דער איניציאַטיוו פון די לעצטע, אַזוי אויך לויט דער פאָדערונג פון די סאָוועטן, וועלכע ציילן ניט ווייניקער פון איין דריטל פון דער באַפעלקערונג פון דעם געגעבענעם ראַיאָן.

אַ ר ט. 59. די צוזאַמענפאָרן פון די סאָוועטן קלייבן אויס זייערע אויספיראָרגאַנען—אויספירקאָמיטעטן. די צאָל פון זייערע מיטגלידער ווערט איינגעשטעלט דורך די באַשטימונגען פון צענטראַלן אויספירקאָמיטעט פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק אָדער דורך זיין פרעזידיום.

קאַפּיטל IX.

## וועגן די אויספירקאָמיטעטן.

אַ ר ט. 60. די אויספירקאָמיטעטן זיינען אין דעם פעריאָד צווישן די צוזאַמענפאָרן די העכסטע אָרגאַנען פון דער סאָוועטנמאַכט אַף דער אַנטשפּרעכנדיקער טעריטאָריע, זיי זיינען פאַראַנטוואָרטלעך פאַר די צוזאַמענפאָרן, וואָס האָבן זיי אויסגעקליבן, און זיינען אונטערגעוואָרפן דעם העכערן אויספירקאָמיטעט, דעם צענטראַלן אויספירקאָמיטעט פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק און דעם סאָוועט פון די פאָלק-קאָמיסאַרן פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק.

אַ ר ט. 61. פאַר דער אָנפירונג מיט דער גאַנצער לויפנדיקער ארבעט אין דער פאַרוואַלטונג מיט דער אַנטשפּרעכנדיקער טעריטאָריע און פאַרן דורכפירן אין לעבן די באַשטימונגען און דעקרעטן פון דער צענטראַלער מאַכט, קלייבן אויס די אויספירקאָמיטעטן פרעזידיומס, די צאָל מיטגלידער פון וועלכע עס ווערט באַשטימט דורכן צענטראַלן אויספירקאָמיטעט אָדער זיין פרעזידיום.

אַ ר ט. 62, אין פעריאָד צווישן די זיצונגען פון די אויספירקאָמיטעטן האָבן די פרעזידיומס דאָס רעכט פון די לעצטע און זיינען פאַראַנטוואָרטלעך פאַר די אויספירקאָמיטעטן.

רוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק—דורך דיזעלביקע פֿאָלק־קאָמיסאַריאַטן פֿון אַר באַנד פֿון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפּובליקן, אויב זיי שטיצן זיך ניט אַף פּינקטלעכע פֿאַראָרדענונגען פֿון צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, פֿון זיין פּרעזידיום אָדער פֿון ראַט פֿון די פֿאָלק־קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

### קאַפּיטל VII.

## וועגן דער קאָמפּעטענץ פֿון דער אָרטיקער מאַכט.

אַרט. 53. דער העכסטער אָרגאַן פֿון דער מאַכט אין די גרענעצן פֿון קרייז אָדער פֿון ראַיאָן איז דער קרייזישער אָדער ראַיאָנישער צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן פֿון אַרבעטער־פּויערים־ און רויטאַרמעישע דעפּוטאַטן. זייערע אויספֿיראָרגאַנען זיינען די קרייזישע אָדער ראַיאָנישע אויספֿירקאָמיטעטן, וועלכע פֿאַרווירקלעכן די העכסטע מאַכט אַף דער געגעבענער טעריטאָריע אין דעם פּעריאָד צווישן די צוזאַמענפֿאָרן פֿון די סאָוועטן.

אַרט. 54. די קרייזישע און ראַיאָנישע צוזאַמענפֿאָרן פֿון די סאָוועטן און זייערע אויספֿירקאָמיטעטן, ווי אויך די שטאָטישע, שטעטלדיקע און דאָרפֿישע סאָוועטן האָבן פֿאַר זיך די אויפֿגאַבע:

א) דערלייזן אַלע פֿראַגן פֿון אָרטיקער באַדייטונג אַפֿן געביט פֿון אַדמיניסטראַציע,ווירטשאַפֿט און קולטור און דורכפֿירן אין לעבן די אַנטשפּרעכנדיקע מאָסנמיטלען;

ב) צונויפֿשטעלן און באַשטעטיקן די אָרטיקע בּיודזשעטן;

ג) פֿאַרייניקן די סאָוועטישע טעטיקייט אין די גרענעצן פֿון דער געגעבענער טעריטאָריע און אויך אָנפֿירן און אָנריכטן די טעטיקייט פֿון אַלע מאַכט־אָרגאַנען אַף דער געגעבענער טעריטאָריע, וואָס זיינען זיי אונטערגעוואָרפֿן;

ד) פֿאַרזיכערן אין די גרענעצן פֿון דער געגעבענער טעריטאָריע די רעוואָלוציאָנערע געזעצלעכקייט, אָפּהיטן די מעלוכע־אָרדענונג און געזעלשאַפֿטלעכע זיכערקייט;

ה) באַטראַכטן פֿראַגן פֿון אַלמעלוכישער באַדייטונג, ווי לויט דער אייגענער איניציאַטיוו, אַזוי אויך לויט דעם פֿאָרשלאַג פֿון די העכערע אויספֿירקאָמיטעטן;

ו) דורכפֿירן אין לעבן אַלע באַשטימונגען פֿון די העכערע מאַכט־אָרגאַנען.

אַרט. 55. די צוזאַמענפֿאָרן פֿון די סאָוועטן און זייערע אויספֿירקאָמיטעטן פֿאַרווירקלעכן דעם קאָנטראָל איבער דער טעטיקייט פֿון די נידעריקערע סאָוועטן און פֿון זייערע אויספֿיראָרגאַנען.

די באַשטימונגען פֿון צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן קענען אָפּגעשאַפֿט ווערן נאָר דורך די העכערע צוזאַמענפֿאָרן און זייערע אויספֿירקאָמיטעטן, דורך דעם צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק און זיין פּרעזידיום.

די באַשטימונגען פֿון די אויספֿירקאָמיטעטן און זייערע פּרעזידיומס, ווי אויך פֿון די שטאָטישע, שטעטלדיקע און דאָרפֿישע סאָוועטן קענען אָפּגעשאַפֿט ווערן דורך די העכערע צוזאַמענפֿאָרן, אויספֿירקאָמיטעטן און זייערע פּרעזידיומס, דורך דעם צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק און זיין פּרעזידיום און דורך דעם ראַט פֿון די פֿאָלק־קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַרט. 56. אין אויסנאַם־פֿאַלן, אין אָרדענונג, וואָס ווערט באַשטימט דורכן צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, האָבן די קרייזישע אויספֿירקאָמיטעטן אָדער זייערע פּרעזידיומס רעכט אָפּצושטעלן אַף זייער פֿאַראַנטוואָרטלעכקייט דאָס דורכפֿירן אין לעבן פֿאַראָרדענונגען פֿון די פֿאָלק־קאָמיסאַריאַטן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

5. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿון אַרבעטער-און פויערים-אינספּעקציע.
6. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿאַר ערד-אַרבעט.
7. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿאַר אינערלעכע איניאַנים.
8. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿאַר יוסטיץ.
9. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿאַר בילדונג.
10. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿאַר געזונט-פֿאַרהיטונג.
11. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿאַר סאָציאַלער פֿאַרזאָרגונג,
12. צענטראַלע סטאַטיסטישע פֿאַרוואַלטונג.
13. מעלוכישע פּאָליטישע פֿאַרוואַלטונג.

אויסער דעם זיינען באַ דעם ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק פֿאַרגעשטעלט באַפֿולמעכטיקטע פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן פֿון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפּובליקן — פֿאַר אויסערלעכע איניאַנים, פֿאַר מיליטער-און יאַם-איניאַנים, פֿאַר פֿאַרקער, פּאָסט און טעלעגראַף.

אַ ר ט. 46. דער העכסטער ראַט פֿון פֿאָלקווירטשאַפֿט און די פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן פֿאַר אַרבעט, האַנדל און ארבעטער-און פויערים-אינספּעקציע פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק וואַרפֿן זיך אונטער דעם צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, זיין פּרעזידיום און דעם ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק און פֿאַרווירקלעכן אין זייער טעטיקייט די דירעקטיוון פֿון די אַנטשפּרעכנדיקע פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן פֿון פֿארבאַנד און די סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפּובליקן.

א ר ט. 47. בעראָש פֿון יעדן פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט שטייען מיטגלידער פֿון ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן, פֿאָלק-קאָמיסאַרן, וואָס ווערן אויסגעקליבן און אָפּגערופֿן דורכן צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

א ר ט. 48. לויט דער באַשטימונג פֿון דעם צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט און פֿונם ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן, ווערן באַ די פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן געבילדעט קאָלעגיעס, די מיטגלידער פֿון וועלכע עס ווערן באַשטעטיקט דורכן ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן.

א ר ט. 49. דער פֿאָלק-קאָמיסאַר האָט דאָס רעכט אָנצונעמען באַשלוסן אינדיווידועל וועגן אַלע פֿראַגן, וואָס געהערן דער קאָמפּעטענץ פֿון דעם אַנטשפּרעכנדיקן פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט אין פֿאַל, ווען די קאָלעגיע איז ניט מאַסכּים מיט דעם אָדער יענעם באַשלוס פֿון פֿאָלק-קאָמיסאַר, קאָן די קאָלעגיע, ניט אָפּשטעלנדיק דעם באַשלוס, אַנקלאָגן אים פֿאַרן ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק. דאָסזעלבע רעכט פֿון אָנקלאָגן געהערט אויך יעדן איינציקן מיטגליד פֿון דער קאָלעגיע.

א ר ט. 50. אין זייער ארבעט זיינען די פֿאָלק-קאָמיסאַרן פֿאַראַנטוואָרטלעך פֿאַרן ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן און פֿאַרן צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק און זיין פּרעזידיום.

א ר ט. 51. די קאָמפּעטענץ און סטרוקטור פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן און די צווישנבאַציונגען צווישן זייערע באַזונדערע אָרגאַנען ווערט באַשטימט דורך דעם אַלגעמיינעם רעגלאַמענט וועגן די פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק און דורך די רעגלאַמענטן וועגן די באַזונדערע פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן.

אַ ר ט . 52. די פֿאַראָרדענונגען פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק קענען אָפּגעשאַפֿט ווערן דורכן צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, דורך זיין פּרעזידיום, דורכן ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, און די פֿאַראָרדענונגען פֿון די פֿאַרייניקטע פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן פֿון דער ווייס-

## קאַפּיטל V.

## וועגן דעם ראַט פֿון די פֿאָלק־קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 39. אין באַשטאַנד פֿון ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן גייען אַריין: דער פֿאָר-זיצער פֿון ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן, פֿאַרטרעטער פֿון פֿאָרזיצער, די פֿאָלק-קאָמיסאַרן: דער פֿאָרזיצער פֿון העכסטן ראַט פֿאַר פֿאָלקווירטשאַפֿט, פֿאַר פֿינאַנצן, אַרבעט, האַנדל, אַרבעטער-און פּויערים אינספּעקציע, ערד-אַרבעט, אינערלעכע איניאָנים, יוסטיץ, בילדונג, געזונט-פֿאַרהיטונג, סאָציאַלער פֿאַרזאָרגונג און דער פֿאַרוואַלטער פֿון דער צענטראַלער סטאַטיסטישער פֿאַרוואַלטונג — מיט באַשטימונג-רעכט, דער פֿאָרזיצער פֿון דער מעלוכישער פּאָליט-פֿאַרוואַלטונג פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק און די באַ-פֿולמעכטיקטע פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן פֿון פֿאַרבאַנד פֿון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפּובליקן — פֿון אויסערלעכע איניאָנים, פֿון מיליטער און יאַם איניאָנים, פֿון פֿאַרקער, פּאָסט און טעלעגראַף — מיט באַשטימונג-רעכט אָדער מיט באַראַטונג-רעכט, לויט ווי עס ווערט וועגן דעם באַשטימט דורכן צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָ-ציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 40. דעם ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן געהערט די אַלגעמיינע אָנפֿירונג מיט דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, וואָס ווערט פֿון אים פֿאַרווירקלעכט דורך די פֿאָלק-קאָמיסאַריאַטן, אויספֿירקאָמיטעטן און סאָוועטן.

אַ ר ט. 41. דער ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק גיט אַרויס אין די גרענעצן פֿון די רעכט, וועלכע עס גיט אים דער צענטראַלער אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, און אויפֿן גרונט פֿון דעם רעגלאַמענט וועגן ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן — דעקרעטן און באַשטימונגען, וואָס זיינען אָבליגאַטאָריש אויף דער טעריטאָריע פֿון דער ווייסרוסישער סאָ-ציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 42. דער ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן איז פֿאַראַנטוואָרטלעך פֿאַר דעם ווייס-רוסלענדישן צוזאַמענפֿאָר פֿון די ראַטן און צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסי-שער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 43. יעדע באַשטימונג פֿון ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן קען אָפּגעשאַפֿט אָדער אָפּגעשטעלט ווערן דורכן צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטי-שער סאָוועטנרעפּובליק אָדער דורך זיין פּרעזידיום.

אַ ר ט. 44. בײַם ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן ווערן געבילדעט לויט זיין באַשטימונג שטענדיקע קאָמיסיעס: אַן עקאָנאָמישע באַראַטונג, מעלוכישע און פּלאַן-קאָמיסיע און אַ קאָ-מיסיע פֿאַר געזעצגעבערישע פּראָיעקטן.

## קאַפּיטל VI.

## וועגן די פֿאָלק־קאָמיסאַריאַטן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 45. צוליב דער דירעקטער אָנפֿירונג מיט באַזונדערע אָפּצווייגונגען פֿון מע-לוכישער פֿאַרוואַלטונג, וואָס גייען אַריין אין קאָמפּעטענץ-קרייז פֿון ראַט פֿון די פֿאָלק-קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, ווערן געבילדעט:

1. העכסטער ראַט פֿאַר פֿאָלקווירטשאַפֿט.
2. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿאַר פֿינאַנצן.
3. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿאַר אַרבעט.
4. פֿאָלק-קאָמיסאַריאַט פֿאַר אינערלעכן און אויסערלעכן האַנדל.

אַ ר ט. 32. דער צענטראַלער אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליס־טישער סאָוועטנרעפּובליק גיט ארויס קאָדעקסן, דעקרעטן, באַשטימונגען לויט דער אייגע־נער איניציאַטיוו, ער באַטראַכט און באַשטעטיקט געזעץ־פּראָיעקטן, וואָס ווערן אריינגע־טראָגן דורכן ראַט פֿון די פֿאָלק־קאָמיסאַרן פֿון וו. ס. ס. ר.

אַ ר ט. 33. אַלע דעקרעטן און באַשטימונגען, וואָס שטעלן איין די אלגעמיינע נאָר־מעס פֿון פּאָליטישן און עקאָנאָמישן לעבן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָ־וועטנרעפּובליק און וואָס טראָגן אַריין ראַדיקאַלע ענדערונגען אין דער עקזיסטירנדיקער פּראַקטיק פֿון די מעלוכישע אָרגאַנען אין דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרע־פּובליק, אזוי אויך דער ביודזשעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּוב־ליק, ווי אַ טייל פֿון אַן איינהייטלעכן מעלוכע־ביודזשעט פֿון פֿ. ס. ס. ר., דאַרפֿן באַטראַכט און באַשטעטיקט ווערן דורכן צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַ־ליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 34. אין פּעריאָד צווישן די סעסיעס פֿון דעם צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק איז דער העכסטער געזעצגע־בערישער און קאָנטראָלירנדיקער מאַכט־אָרגאַן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק—דער פּרעזידיום פֿון צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט, וואָס ווערט אויסגע־קליבן דורכן צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנ־רעפּובליק.

אַ ר ט. 35. דער צענטראַלער אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטי־שער סאָוועטנרעפּובליק גיט אַן אַלגעמיינע ריכטונג דער טעטיקייט פֿון דער אַרבעטער־און פּויערים־רעגירונג און אַלע אָרגאַנען פֿון דער סאָוועטישער מאַכט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק. ער פֿאַראייניקט די אַרבעט פֿון געזעצגעבונג און פֿאַר־וואַלטונג, באַשטימט דעם טעטיקייט־קרייז פֿון פּרעזידיום פֿון צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט און פֿון סאָוועט פֿון די פֿאָלק־קאָמיסאַרן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנ־רעפּובליק און גיט אַכטונג, אַז עס זאָל דורכגעפֿירט ווערן אין לעבן די קאָנסטיטוציע פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק און אַז עס זאָלן אויסגעפֿילט ווערן אַלע באַשטימונגען פֿון דעם אַלווייסרוסלענדישן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן און פֿון די העכסטע אָרגאַנען פֿון פֿאַרבאַנד פֿון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפּובליקן.

אַ ר ט. 36. דער צענטראַלער אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטי־שער סאָוועטנרעפּובליק ווערט צונויפֿגערופֿן אַף סעסיעס דורך דעם פּרעזידיום פֿון צענט־ראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק. אויסער־אָרדנטלעכע סעסיעס ווערן צונויפֿגערופֿן לויט דער איניציאַטיוו פֿון פּרעזידיום פֿון צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפּובליק, אָדער לויט דעם פֿאָרשלאַג פֿון ראַט פֿון די פֿאָלק־קאָמיסאַרן, אָדער לויט דער פֿאָדערונג פֿון איין דריטל מיטגלידער פֿון צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָ־וועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 37. דער צענטראַלער אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטי־שער סאָוועטנרעפּובליק בילדעט אַ ראַט פֿון פֿאָלק־קאָמיסאַרן פֿאַר דער אַלגעמיינער פֿאַרוואַלטונג מיט דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, און פֿאָלק־קאָמיסאַריאַטן אַף אָנצופֿירן מיט באַזונדערע געביטן פֿון פֿאַרוואַלטונג.

אַ ר ט. 38. דער צענטראַלער אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטי־שער סאָוועטנרעפּובליק איז פֿאַראַנטוואָרטלעך פֿאַר דעם אַלווייסרוסלענדישן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן, וועמען ער גיט אָפּ אַ באַריכט וועגן זיין טעטיקייט און וועמען ער מאַכט אַ פֿאָרטראָג וועגן דער אַלגעמיינער פּאָליטיק און איינצלנע פֿראַגן.

ו) דאָס רעכט פֿון אַלגעמיינע און פּריוואַטע אַמניסטיעס און אויך דאָס רעכט פֿון רעאַביליטירן אַף דער טעריטאָריע פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק פּערזאָנען, וואָס זיינען פֿאַרמישפּעט געוואָרן דורך די געריכטלעכע און אַדמיניסטראַטיווע אָרגאַנען פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק;

ז) אָפּשאַפֿן באַשטימונגען פֿון קרייזישע צוזאַמענפֿאָרן פֿון סאָוועטן, וואָס רירן אָן די דאָזיקע קאָנסטיטוציע אָדער די באַשטימונגען פֿון די העכסטע אָרגאַנען פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק;

ט) די דערלייזונג פֿון אַלע פֿראַגן, וואָס זיינען ניט פֿאַרעכנט געוואָרן לויט דער קאָנסטיטוציע פֿון פֿאַרבאַנד פֿון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפּובליקן אין דער קאָמפּעטענץ פֿון פֿאַרבאַנד און וועגן וועלכע דער אַלווייסרוסלענדישער צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועט אָדער דער צענטראַלער אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, אנערקענט, אַז זיי געהערן צו זיין דערלייזונג.

## קאַפּיטל III.

## וועגן דעם אַלווייסרוסלענדישן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן.

אַרט. 26. דער אַלווייסרוסלענדישער צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן ווערט צונויפֿגעשטעלט פֿון פֿאָרשטייער פֿון שטאָטישע סאָוועטן לויט דער אויסרעכענונג איין דעפּוטאַט אַף 2 טויזנט ווילער, און פֿון די קרייזצוזאַמענפֿאָרן פֿון סאָוועטן—איין דעפּוטאַט אַף 10 טויזנט איינוואָינער.

אין פֿאַל, ווען דער קרייזישער צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן קומט פֿאָר ניט פֿאַר דעם אַלווייסרוסלענדישן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן, ווערן די דעפּוטאַטן אויסגעקליבן דירעקט דורך די ראַיאָן-צוזאַמענפֿאָרן פֿון די סאָוועטן.

אַרט. 27. דער אַלווייסרוסלענדישער צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן קלייבט אויס אַ צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון די סאָוועטן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק אין אַ צאָל מיטגלידער, וואָס ווערט באַשטימט דורכן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן.

אַרט. 28. דער אַלווייסרוסלענדישער צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן ווערט צונויפֿגערופֿן דורך דעם צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק ניט זעלטענער פֿון איין מאָל אין צוויי יאָר.

אַרט, 29. אַן אויסעראָרדנטלעכער אַלווייסרוסלענדישער צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן ווערט צונויפֿגערופֿן דורך דעם צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, ווי לויט דער אייגענער איניציאַטיוו, אַזוי אויך לויט דער פֿאָדערונג פֿון די סאָוועטן, אָדער צוזאַמענפֿאָרן פֿון די סאָוועטן פֿון יענע ערטער, וואָס ציילן ניט ווייניקער ווי איין דריטל פֿון דער גאַנצער באַפֿעלקערונג פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַרט. 30. דער אַלווייסרוסלענדישער צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן קלייבט אויס פֿאָרשטייער אַפֿן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן פֿון פֿאַרבאַנד פֿון די סאָציאַליסטישע רעפּובליקן און פֿאָרשטייער אין סאָוועט פֿון די נאַציאָנאַליטעטן פֿון צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון פֿאַרבאַנד פֿון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפּובליקן.

## קאַפּיטל IV.

## וועגן דעם צענטראַלן אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַרט. 31 דער צענטראַלער אויספֿירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק איז דער העכסטער אָרגאַן פֿון מאַכט אין דעם פּעריאָד צווישן די אַלווייסרוסלענדישע צוזאַמענפֿאָרן פֿון די סאָוועטן.

פֿאַר די נאַציאָנאַלע מינדערהייטן ווערט פֿאַרזיכערט דאָס רעכט און די רעאַלע מעג-לעכקייט צו לערנען זיך אין שול אַף דער מוטערשפּראַך.

אין די מעלוכישע און געזעלשאַפֿטלעכע אנשטאַלטן און אָרגאַניזאַציעס פֿון דער ווייס-רוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק ווערט אַיינגעשטעלט די פֿולע גלייכבאַרעכטי-קונג פֿון דער ווייסרוסישער, יידישער, רוסישער און פּוילישער שפּראכן.

אַ ר ט. 22. צוליב דער באַדייטנדיקער איבערוואָג פֿון דער באַפֿעלקערונג פֿון דער ווייסרוסישער נאַציאָנאַליטעט אין דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, ווערט די ווייסרוסישע שפּראַך אויסגעוויילט ווי די פֿאַרצוג-שפּראַך אַף אופֿצוטראָגן זיך צווישן מעלוכישע, פּראָפֿעסיאָנעלע און געזעלשאַפֿטלעכע אנשטאַלטן און אָרגאַניזאַציעס.

אַ ר ט. 23. די פּובליקירונג פֿון די וויכטיקסטע געזעצגעבערישע אַקטן ווערט דורכ-געפֿירט אַף דער ווייסרוסישער, יידישער, רוסישער און פּוילישער שפּראַכן.

## קאַפּיטל II.

## וועגן דער קאָמפּעטענץ פֿון דעם אלווייסרוסלענדישן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן און פֿון דעם צענטראלן אויספּירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 24. דער אויסשליסלעכער קאָמפּעטענץ פֿון דעם אלווייסרוסלענדישן צוזא-מענפֿאָר פֿון די סאָוועטן געהערט:

א) באַשטעטיקן, דערפֿילן און ענדערן די גרונט-פּרינציפּן פֿון דער קאָנסטיטוציע (גרונטגעזעץ) פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאליסטישער סאָוועטנרעפּובליק און די ענדגילטי-קע באַשטעטיקונג פֿון טיילווייזע ענדערונגען אין דער קאָנסטיטוציע פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, וואָס זיינען אָנגענומען געוואָרן דורך דעם צענטראַלן אויספּירקאָמיטעט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאליסטישער סאָוועטנרעפּובליק אין פּעריאָד צווישן די אלווייסרוסלענדישע צוזאַמענפֿאָרן פֿון די סאָוועטן;

ב) דערלייזן אין העסקעם מיט דער קאָנסטיטוציע פֿון פֿאַרבאַנד פֿון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפּובליקן פֿראַגן וועגן ענדערן די גרענעצן פֿון דער ווייסרוסישער סאָ-ציאליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט 25. דער קאָמפּעטענץ פֿון דעם אלווייסרוסלענדישן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָ-וועטן און פֿון דעם צענטראַלן אויספּירקאָמיטעט פֿון די סאָוועטן פֿון דער ווייסרוסלענדישער סאָציאליסטישער סאָוועטנרעפּובליק געהערן אַלע פֿראַגן פֿון אלמעלוכישער באַדייטונג, ווי:

א) די אַלגעמיינע אָנפֿירונג מיט דער גאַנצער פּאָליטיק און מיט דער פֿאָלקווירטשאַפֿט פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק;

ב) די אַדמיניסטראַטיווע צוטיילונג פֿון דער טעריטאָריע פֿון דער ווייסרוסישער סאָ-ציאליסטישער סאָוועטנרעפּובליק;

ג) איינשטעלן אין העסקעם מיט דער געזעצגעבונג פֿון פֿאַרבאַנד פֿון די סאָוועטישע סאָציאליסטישע רעפּובליקן דעם פּלאַן פֿון דער גאַנצער פֿאָלקווירטשאַפֿט אין באַזונדערע אָפּצווייגן אירע אַף דער טעריטאָריע פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאליסטישער סאָוועטנ-רעפּובליק;

ד) איינשטעלן אין העסקעם מיט דער קאָנסטיטוציע און געזעצגעבונג פֿון פֿאַרבאַנד פֿון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפּובליקן די מעלוכישע און אָרטיקע שטייערן, זאמלונ-גען און ניטשטייערלעכע האַנאָכעס, אַזוי אויך מאַכן אויסערלעכע און אינערלעכע האַל-וואָעס פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק;

ה) באַשטעטיקן געזעץ-קאָדעקסן פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנ-רעפּובליק אין העסקעם מיט דער קאָנסטיטוציע פֿון פֿ. ס. ס. ר.;

אַרט. 13. מיטן ציל צו פאַרהיטן די דעראָבערונגען פון דער גרויסער אָקטיאַבער־רעוואָלוציע, האַלט די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק פאַר אַ כויוו פון אַלע בירגער פון דער רעפובליק צו פאַרטיידיקן דאָס סאָציאַליסטישע פאָטערלאַנד און שטעלט איין אַלגעמיינע מיליטער־פליכט.

דאָס בעקאָוועדיקע רעכט צו פאַרטיידיקן די רעוואָלוציע מיט געווער אין די הענט, ווערט אָפּגעגעבן נאָר די האָרעפּאַשנע מאַסן. אַף די ניטהאָרעפּאַשנע עלעמענטן ווערט אַרופגעלייגט אויסצופילן אַנדערע מיליטערישע פליכטן.

אַרט. 14. די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק נעמט אָן אַלס אויסגאַנג־פונקט די גלייכע רעכט פון די בירגער, אומאָפּהענגיק פון זייער ראַסן־ און נאַציאָנאַלער אָנגעהעריקייט.

אַרט. 15. אין העסקעם מיטן אַרטיקל 7 פון דער קאָנסטיטוציע פון פ.ס.ס.ר. זיינען די בירגער פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק בירגער פון פאַרבאַנד פון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפובליקן.

אַרט. 16. די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק גיט אַלע רעכט, וואָס זיינען פעסטגעשטעלט דורך דער קאָנסטיטוציע און דורך דער געזעצגעבונג פון דער רעפובליק פאַר אַלע בירגער פון ווייסרוסלאַנד, אויך אַלע די בירגער פון אַנדערע סאָוועטישע פאַרבאַנדישע רעפובליקן, וועלכע געפינען זיך אַף דער טעריטאָריע פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק.

אַרט. 17. אַרויסגייענדיק פון דער סאָלידאַרישקייט פון די האָרעפּאַשנע מאַסן פון אַלע נאַציעס, גיט די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק אַלע פּאָליטישע רעכט אויסלענדער, וואָס וואוינען אַף דער טעריטאָריע פון דער ווייסרוסלענדישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק, צו פאַרנעמען זיך מיט אַרבעט־באַשעפטיקונג, ווי די, וואָס געהערן צום אַרבעטער־קלאַס, אַזוי אויך די פויערים, וואָס באַנוצן זיך ניט מיט פרעמדער אַרבעט.

די דאָזיקע אָנערקענונג שטיצט זיך אַף דער באַשטימונג פון די העכסטע אָרגאַנען פון פאַרבאַנד פון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפובליקן.

אַרט. 18. די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק גיט אַ היים אַלע אויסלענדער, וואָס ווערן פאַרפאָלגט פאַר פּאָליטישער טעטיקייט אָדער פאַר רעליגיעזע איבערצייגונגען.

אַרט. 19. האָבנדיק אין אויג די אינטערעסן פון די האָרעפּאַשנע מאַסן, נעמט אָפּ די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק די רעכט בײַ איינצלנע פּערזאָנען און איינצלנע גרופּעס פון פּערזאָנען דאָס רעכט, מיט וועלכן זיי באַנוצן זיך צום שאָדן פון די אינטערעסן פון דער סאָציאַליסטישער רעוואָלוציע.

אַרט. 20. אַפן גרונט פון פולשטענדיקן פאַרניכטן דעם נאַציאָנאַלן דרוק, פאַרזיכערט די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק פרייהייט פאַר עקאָנאָמישער, קולטורעלער אַנטוויקלונג און אויפשטייג פון וואָילשטאַנד פאַר די האָרעפּאַשנע מאַסן פון אַלע נאַציאָנאַליטעטן, וועלכע באַפעלקערן זי, און אָרגאַניזירט דעם ברייטן אָנטייל זייערן אין דער סאָציאַליסטישער בויונג דורך די סאָוועטן פון אַרבעטער, פויערים און רויטאַרמייִשע דעפּוטאַטן.

קעדיי פולשטענדיק און ברייט אַריינציען די נאַציאָנאַלע מינדערהייטן פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק אין דער אַרבעט פון דער עקאָנאָמישער און סאָציאַליסטישער בויונג אין די ערטער, וווּ די האָרעפּאַשנע מאַסן פון דער אָדער יענער נאַציאָנאַליטעט שטעלן פאַר די מערהייט פון דער באַפעלקערונג, ווערן אָרגאַניזירט סאָוועטן, וואָס אַרבעטן אַף דער שפּראַך פון דער געגעבענער נאַציאָנאַליטעט און וואָס נעמען פולשטענדיק בײַ זייער אַרבעט אין אַכט די נאַציאָנאַלע באַזונדערקייטן.

אַרט. 21. פאַר אַלע בירגער פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק ווערט אָנערקענט דאָס רעכט פריי צו באַנוצן זיך מיט דער מוטערשפּראַך אַף צוזאַמענפאָרן, אין געריכט, אין אַדמיניסטראַציע און געזעלשאַפטלעכן לעבן.

אַ ר ט. 5. אין די גרענעצן, וואָס זיינען אָנגעוויזן אין דעם גרונטגעזעץ (קאָנסטיטוציע) פון פאַרבאנד פון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפובליקן, און לויט די איניאַנים, וואָס זיינען צוגערעכנט צו דער קאָמפּעטענץ פון פאַרבאנד, האָבן אַן אָבליגאַטאָרישע קראַפט אַף דער טעריטאָריע פון דער ווייסרוסישער סאָוועטנרעפובליק די באַשטימונגען פון העכסטן אָרגאַן פון פאַרבאנד פון פ. ס. ס. ר. אַכוץ דעם אויסנאַם, האָבן קיין שום אָרגאַנען, אויסער דעם אַלווייסרוסלענדישן צוזאמענפאָר פון די ראטן, דעם צענטראַלן אויספירקאָמיטעט פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק, זיין פּרעזידיום און ראט פון די פאָלק-קאָמיסארן קיין רעכט ניט אַרויסצוגעבן געזעצגעבערישע אַקטן פון אַן אַלמעלוכישער באַדייטונג אַף דער טעריטאָריע פון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק.

אַ ר ט. 6. די גאנצע ערד, וואַלד, ערד-טיפענישן, וואסער, אַזוי אויך פאַבריקן, זאַוואָדן, אייזנבאַנישער וואַסער און לופט-טראנספּאָרט און די פאַרבינד-מיטלען שטעלן פאָר מיט זיך דאָס אייגנטום פון דער סאָציאַליסטישער מעלוכע. דאָס באַנוצן זיך מיט דעם אַלק ווערט באַשטימט דורך באַזונדערע געזעצן פון פאַרבאַנד פון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפובליקן און דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק אין די גרענעצן פון זייער קאָמפּעטענץ, וואָס איז איינגעשטעלט דורך די קאָנסטיטוציעס פון פאַרבאנד פון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפובליקן און דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפובליק.

אַ ר ט. 7. די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק אָנערקענט אַרבעט פאַר אַ פליכט פון אַלע בירגער, האלטנדיק די אַרבעטשוץ פאַר איר באַזונדערס וויכטיקע אויפגאַבע.

אַ ר ט. 8. מיטן ציל צו פאַרזיכערן פאַר די האָרעפּאַשנע מאסן דיווירקלעכע פרייהייט פון פאַריינען, העלפט מיט די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק די אַרבעטער און פויערים צו פאַריייניקן זיך און אָרגאַניזירן זיך, אַראָפּוואַרפנדיק די עקאָנאָמישע און פּאָליטישע מאכט פון די פאַרמעגלעכע קלאסן און באַזייטיקנדיק דערמיט אַלע שטערונגען, וואָס דערלאָזן ניט אין דער בורזשואַזער געזעלשאַפט די אַרבעטער און פויערים צו באַנוצן זיך מיט דער פרייהייט פון טאַט און אָרגאַניזירן זיך.

אַ ר ט. 9. מיטן ציל צו פאַרזיכערן פאַר די האָרעפּאַשנע מאַסן די ווירקלעכע פרייהייט פון פאַרזאַמלונגען, אנערקענט די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק דאָס רעכט פון די בירגער פון דער סאָוועטנרעפובליק פריי איינצואָרדענען פאַרזאַמלונגען, מיטינגען, דעמאָנסטראַציעס א. א. וו., און גיט איבער אין רעשוס פונם אַרבעטער-קלאס און פויערטום אַלע געביידעס, וואָס זיינען פּאַסיק פאַר פאָלק-פאַרזאַמלונגען.

אַ ר ט. 10. מיטן ציל צו פאַרזיכערן פאַר די האָרעפּאַשנע מאַסן די ווירקלעכע פרייהייט אויסצודריקן זייערע מיינונגען, גיט איבער די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק—פאַרניכטנדיק די פּרעסע-אָפּהענגיקייט פון קאַפּיטאַל — אין די הענט פונם אַרבעטער-קלאַס און פויערטום אַלע טעכנישע און מאַטעריעלע מיטלען אַף ארויסצוגעבן צייטונגען, בראָשורן, ביכער און אַלע אַנדערע געדרוקטע ווערק, פאַרזיכערט די פרייע פאַרשפּרייטונג פון דיזאָזיקע אויסגאַבן איבערן גאַנצן לאַנד.

אַ ר ט. 11. מיטן ציל צו פאַרזיכערן פאַר די האָרעפּאַשנע מאסן דעם ווירקלעכן צוטריט צום וויסן, שטעלט זיך די ווייסרוסישע סאָציאַליסטישע סאָוועטנרעפובליק פאַר איר אויפגאַבע צו געבן זיי אַ פולשטענדיקע, אלזייטיקע און אומזיסטע בילדונג.

אַ ר ט. 12. מיטן ציל צו פאַרזיכערן פאַר די האָרעפּאַשנע מאַסן די ווירקלעכע פרייהייט פון געוויסן, ווערט די קירך אָפּגעטיילט פון דער מעלוכע און די שול פון דער קירך, און פאַר אלע בירגער ווערט אנערקענט די פרייהייט פון רעליגיעזער און אַנטירעליגיעזער פּראָפּאַגאַנדע.

# קאָנסטיִטוּציע

(גרוּנטגעזעץ)

## פֿון דער ווייסרוסישער סאָציִאַליִסטיִשער סאָוועטנרעפּובליק.

### קאַפּיִטל I.

### אַלגעמיינע גרונט־האַנאָכעס.

אַ ר ט. 1. דיִדאָזיקע קאָנסטיטוּציע (גרוּנטגעזעץ) פֿוּן דער ווייסרוסיִשער סאָציִאַליס-טיִשער סאָוועטנרעפּוּבליִק (וו. ס. ס. ר.) גייט אַרויס פֿוּן דיִ גרונט-פּריִנציפּן פֿון דער „דעק-לאראַציע פֿון דיִ רעכט פֿון האָרעפּאַשנעם און עקספּלוּאַטיִרטן פֿאָלק״, וואָס איִז אָנגענוּמען געוואָרן אַפֿן דריִטן אַלרוסלענדיִשן צוּזאמענפֿאָר פֿון דיִ ראַטן; פֿוּן דעם מאַניִפֿעסט פֿון דער צייטווייליִקער אַרבעטער-און פּויערים-סאָוועטנרעגיִרונג איִן ווייסרוסלאנד דעם ערשטן יאַנ-וואַר 1919-טן יאָר; פֿוּן דיִ גרונט-פּריִנציִפּן פֿון דער קאָנסטיִטוציִע פֿון דער ווייסרוסישער סאָציִאַליסטיִשער סאָוועטנרעפּובליִק, וואָס זיינען אָנגענוּמען געוואָרן אַפֿן ערשטן ווייסרוס-לענדיִשן צוּזאמענפֿאָר פֿון דיִ ראַטן, און פֿון דער דעקלאַראציע, וואָס האָט פּראָקלאמיִרט דיִ אוּמאָפּהענגיקייט פֿון דער סאָציִאַליסטיִשער סאָוועטנרעפּובליִק פֿוּן ווייסרוסלאַנד דעם ערשטן אַווגוסט 1920 יאָר און האָט איִר אוּפֿגאַבע צו גאראנטיִרן דיִ דיִקטאטוּר פֿון פּראָ-לעטאריאַט מיִטן ציל אונטערצודריִקן דיִ בורזשוּאַזיע, פֿארניכטן דיִ עקספּלוּאַטאציע פֿון מענטש דורך מענטש און פֿאַרוויִרקלעכן דעם קאָמוּניִזם, בא וועלכן עס וועט ניִט זיין קיין צוטיילונג אַף קלאסן און ניט קיין מעלוכע-מאכט.

אַ ר ט. 2. דיִ ווייסרוסיִשע סאָציִאַליסטיִשע סאָוועטנרעפּובליִק איִז אַ סאָציִאליסטישע מעלוכע פֿון פּראָלעטאריִשער דיִקטאַטוּר, וואָס פֿאַרוויִרקלעכט איִרע אוּפֿגאבן אַפֿן גרונט פֿונם בוּנד צווישן דיִ אַרבעטער און פּויעריִם.

דיִ גאנצע מאַכט איִן דיִ גרענעצן פֿון דער ווייסרוסיִשער סאָציִאַליסטישער סאָוועטנ-רעפּובליִק געהערט דיִ ראטן פֿוּן אַרבעטער-פּויערים-און רויטאַרמעיִשע דעפּוטאַטן.

אַ ר ט. 3. דער טראָגער פֿון דער העכסטער מאַכט פֿון דער ווייסרוּסיִשער סאָציִאַ-ליסטיִשער סאָוועטנרעפּובליִק איִז דער אַלווייסרוּסלענדיִשער צוזאָמענפֿאָר פֿון דיִ ראַטן, און איִן פּעריִאָד צוויִשן די צוזאמענפֿאָרן—דער צענטראַלער אויספֿיִרקאָמיִטעט פֿון דיִ ראטן פֿון דער ווייסרוסיִשער סאָציִאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַ ר ט. 4. איִן העסקעם מיִטן ווילן פֿון דיִ האָרעפּאַשנע מאסן, וועלכע האָבן אָנגע-נוּמען אַפֿן פֿערטן אַלווייסרוסלענדיִשן צוזאַמענפֿאָר פֿוּן דיִ ראַטן אַ באשלוס וועגן בּיִלדן אַ פֿארבאנד פֿוּן סאָציִאַליסטיִשע סאָוועטנרעפּובליִקן, גיִט איבער דיִ ווייסרוסלענדיִשע סאָ-ציִאַליסטישע סאָוועטנרעפּובליק, ויִ אַ פֿארבאַנדיִשע רעפּוּבליִק, דעם אַלגעמיינעם פֿאַרבאַנד דיִ פֿולמאַכט צו באַשטיִמען דעם אַרטיִקל 1 פֿון דער קאָנסטיטוּציע פֿון פֿארבאַנד פֿון דיִ סאָוועטיִשע סאָציִאַליסטיִשע רעפּוּבליִקן; איִן העסקעם מיִטן אַרט. 4 פֿוּן דער קאָנסטיטוציע פֿון פֿאַרבאנד פֿון דיִ סאָוועטיִשע סאָציִאַליִסטיִשע רעפּובליִקן, באהאַלט דיִ ווייסרוסיִשע סאָ-ציִאַליסטיִשע סאָוועטנרעפּובליִק פֿאר זיך דאָס רעכט פֿון אַ פֿרייען אַרויסגאַנג פֿון פֿאַרבאנד.

## באַשטימונג פֿון VIII־טן אלווייסרוסישן צוזאמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן פֿון אַרבעטער, פּויערים און רויטארמעישע דעפּוטאַטן.

### וועגן באַשטעטיקן די קאָנסטיטוציע (גרונט-געזעץ) פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק.

אַפֿן סמאַך פֿון 5-טן ארטיקל פֿון גרונטגעזעץ (פֿון דער קאָנסטיטוציע) פֿונם פֿאַרבאַנד פֿון די סאָוועטישע סאָציאַליסטישע רעפּובליקן און באַשטימונגען פֿון 5-טן אַלווייסרוסלענדישן צוזאַמענפֿאָר פֿון אַרבעטער, פּויערים און רויטאַרמעישע דעפּוטאַטן, באַשטימט דער VIII-טער אַלווייסרוסישער צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן:

די קאָנסטיטוציע (גרונטגעזעץ) פֿון דער ווייסרוסישער סאָציאַליסטישער סאָוועטנרעפּובליק, וועלכע איז צוגעשטעלט געוואָרן אַף אַן ענדגילטיקער באשטעטיקונג — **באַשטעטיקן.**

פֿאָרזיצער פֿון VIII-טן אַלווייסרוסישן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן
א. טשערוויאַקאָוו.

סעקרעטאַר פֿון VIII-טן אלווייסרוסישן צוזאַמענפֿאָר פֿון די סאָוועטן
ד. טשערנושעוויטש.

דעם 11-טן אַפּרעל 1927 יאָר. מינסק.




БССР

## Дзяржаўны сьцяг
Беларускае Сацыялістычнае Савецкае Рэспублікі